Vikipediya

# Qoraqalpoq tili

Vikipediya, ochiq ensiklopediya

**Qoraqalpoq tili** — turkiy tillar qatoriga kiradi. Qoraqalpoq tilida gaplashuvchilar soni 400 mingga yaqin. Qoraqalpoģiston Respublikasida istiqomat qiluvchi qoraqalpoq xalqining ona tilidir. Qoraqalpoq tili — Õzbekiston Respublikasining tarkibidagi Qoraqalpoģiston Respublikasining rasmiy tilidir. Bu tõģrisida maxsus qonun chiqarilgan. Qonunda qoraqalpoq tili Qoraqalpoģistonning barcha hududida davlat tili sifatida foydalanishga imkon berilgan.

| Qoraqalpoq tili | |
|---|---|
| **Milliy nomi** | Qaraqalpaq tili, Қарақалпақ тили |
| **Mamlakatlar** | Oʻzbekiston<br>Qozogʻiston<br>Rossiya |
| **Rasmiylik holati** | Qoraqalpog'iston |
| **Soʻzlashuvchilarning umumiy soni** | 412,000 (1993) |
| **Turkumlanishi** | |
| **Turkum** | Yevroosiyo tillari |
| **Til oilasi** | Oltoy tillari<br>Turkiy tarmoq<br>Qipchoq guruhi<br>Noģay-qipchoq ostguruhi |
| **Alifbosi** | lotin, Kirill |
| **Til kodlari** | |
| **ISO 639-2** | kaa |
| **ISO 639-3** | kaa |



Õzbekiston hududida qoraqalpoq tilida gaplashuvchilar (qizil)

**Qoraqalpoq tili** — turkiy tillarning qipchoq guruhiga mansub tillardan; qozoq va nõģay tillari bilan birgalikda qipchoq tillarining qipchoqnõģay guruhchasini tashkil etadi. Qoraqalpoģiston Respublikasining davlat tili (õzbek tili bilan birga). Asosan, Qoraqalpoģistonda, shuningdek, Xorazm, Navoiy, Buxoro viloyatlari hamda Qozoģiston va Turkmanistonning unga qõshni hududlarida, Rossiya Federatsiyasi va Afģonistonda tarqalgan. Qoraqalpoq tilida sõzla-shuvchilarning umumiy soni 425 ming kishidan iborat (õtgan asrning 90-yillary õrtalari). Qoraqalpoq tili, asosan, 2 ta: shimoli-sharqiy va janubi-gʻarbiy lahjalarga bõlinadi; bu lah-jalar fonetik jihatdan õzaro farqlanadi. Adabiy Qoraqalpoq tili 20-asrning 1-yarmida shimoli-sharqiy lahja asosida shakllangan; ungacha qoraqalpoqlar eski õzbek adabiy tilidan foydalanishgan.

Qoraqalpoq tilining õziga xos belgilari: unlilar ohangdoshligi — singarmonizm mavjud, mas, Atlarshmz (otlarimiz). kunler — (kunlar); umumturkiy ch undoshi sh bilan; sh esa s undoshi bilan almashadi, mas, qash (qoch), tas (tosh), bas (bosh). Ayrim sõzlarda ģ undoshi õrnida v; g undoshi õrnida y ishlatiladi, mas, tav (toģ), tiy (teg) va boshqa Qoraqalpoq tilida, boshqa kõpchilik turkny tillarda bõlganidek, umumturkiy sõzlardan tashqari, arab, eroniy, rus tillaridan õzlashgan sõzlar ham ancha-gina.

Qoraqalpoq tili yozuvi isloh qilingan arab grafikasi asosida 1924 yilda shakllanti-rilgan. 1929—40 yillarda lotin grafikasiga asoslangan qoraqalpoq yozuvi amalda bõlgan bõlsa, 1940 yildan rus grafikasi asosidagi yozuv joriy etilgan. 1999 yildan lotin grafikasi asosidagi yozuvga õtish ishlari amalga oshirilmoqda.

## Alifbosi

Qoraqalpoqlar asosan Lotin alifbosidan foydalanishadi. *Hozirgi qoraqalpoq alifbosi:*

| | | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|
| A a | Á á | B b | C c | Ch ch | D d | E e |
| F f | G g | [][] | H h | I i | Í ı | J j |
| K k | L l | M m | N n | Ń ń | O o | Ó ó |
| P p | Q q | R r | S s | Sh sh | T t | U u |
| Ú ú | V v | W w | X x | Y y | Z z | |

## Adabiyot


- Baskakov N.A.. Karakalpakskiy yaznk, t. 1 - 2, M. - L., 19 5 1-52;
- Berdimuratov Ye., Hazirgi zaman qaraqalpoq tilinip lsksikologiyasm, Nokis, 1968;
- Baskakov N.A., Vvedeniye v izucheniye tyurskix yazmkov, 2-izd., M.. 1969;
- Berdimuratov Ye.. Umarov A.. Bekimbetov P., Karakalpakskiy yazj (fonetika, morfologiya, sintaksis), Nukis. 1983.


## Manbalar


- Ethnologue (http://www.ethnologue.com/show_language.asp?code=kaa) o karakalpakskom yazike (ingl.)
- Anglo — Karakalpakskiy i Russko — Karakalpakskiy onlayn slovari (http://www.sozlik.net/)
- Qoraqalpoqcha kirilldan qoraqalpoqcha lotinga oʻgiruvchi (http://www.transliteration.kpr.eu/kaa/)



K · M · T (https://uz.wikipedia.org/w/index.php?title=Andoza:Turkiy_tillar&action=edit) **Turkiy tillar**

*Qiya yozuvda* oʻlik tillar

| | |
|---|---|
| **Bulgʻor** | *Bulgʻor* · Chuvash · *Xun* · *Xazar* · *Turkiy Avar* |
| **Qarluq** | *Qadimgi Turkiy* · Ayni[1] · *Xorazmiycha turkiy* · *Chigʻatoy* · Ili Turki · Lop · Uygʻur · Oʻzbek |
| **Qipchoq** | Oltoy · Baraba · Boshqird · Qirim tatar[2] · *Kuman* · *Fergana Kipchak* · Qorachoy-Bolqor · Qaraim · Qoraqalpoq · Qozoq · *Qipchoq* · Qirimchaq · Qoʻmiq · Qirgʻiz · Noʻgʻoy · *Eski Tatar* · Tatar · Urum[2] |
| **Oʻgʻuz** | Afshar · Ozarbayjon · Crimean Tatar · Gagauz · Balkan Gagauz Turkish · Xuroson-turkiy · *Old Anatolian Turkish* · *Usmonli turk* · *Pecheneg* [3] · **Qashqay** · Salar · Turk · Turkman · Urum |
| **Argʻu** | Xalaj |
| **Uygʻur** | Chulim · Dolgan · Fuyü Gïrgïs · Xakas · Shor · Tofa · Tuva · Gʻarbiy Uygʻur · Saxa/Yoqut |

1 Aralashgan (qoʻshma) til. 2 Shuningdek Oʻgʻuz. 3 Munozarali

